# ХИТОЙ ЛИНГВОМАДАНИЯТИДА "ОИЛА" КОНЦЕПТИ БИЛАН БОҒЛИҚ СТЕРЕОТИП ТИЛ БИРЛИКЛАРИНИНГ ТАҲЛИЛИ

***ИСМАТУЛЛАЕВА НАРГИЗА***
ORCID: 0000-0001-8306-5376
*филология фанлари бўйича фалсафа доктори (PhD), ТДШУ*

***Аннотация.*** *Мазкур тадқиқот лингвомаданиятшунослик, когнитив тилшуносликнинг объекти бўлмиш лингвистик стереотипларни ўрганишга бағишланган. Ишда хитой лингвомаданиятидаги "оила" концепти доирасида турли замонавий стереотип тил бирликларининг дискурс таҳлили амалга оширилган. Тадқиқот манбаси сифатида HSK5 (汉语水平考试 Хитой тили даражаси имтиҳони) материалларидан фойдаланилди. Дискурс анализ асосий тадқиқот методимиз ҳисобланади.*

*Стереотиплар муайян бир халқ, миллат, жамоа ва гуруҳларнинг барчага маълум хусусиятларига кўра уларга "хулқий тамға"ни босиш натижасида юзага келадиган ижтимоий ҳодисадир. Ана шу ижтимоий ҳодиса тилда ҳам ўз аксини топиши табиий ва шунга кўра стереотип тил бирликларини фарқлаш мумкин. Жаҳон тилшунослари томонидан ушбу тил бирликларига идиомалар, паремиялар, тил метафоралари, услубий фигуралар ва ҳ.к.лар кириши аниқланган. Тадқиқотимизда "оила" концепти билан боғлиқ, асосан, тил метафораларининг хан миллатидаги стереотипик қарашларни ифода этишини кузатиш мумкин. Ишда "оила" концепти билан боғлиқ стереотип тил бирликлари қуйидаги ижтимоий ҳодиса ва муносабатлар таснифи асносида кўриб чиқилди: (1) никоҳ; (2) эр ва хотин ўртасидаги муносабат; (3) ота¬-она ва фарзанд ўртасидаги муносабат. Тадқиқотда хитой тили ва маданияти ўрганувчисига, асосан, хитой халқидаги "оила"нинг замонавий қиёфасини кўрсатиш мақсадида, стереотипликни юзага келтирувчи фразема, лексема шаклидаги бир қатор тил бирликлари танлаб олинди ва уларнинг дискурс таҳлили амалга оширилди. Шунингдек, таҳлиллар жараёнида хитой ва ўзбек лингвомаданиятини чоғиштирма тадқиқ этиш методидан ҳам фойдаланилди. Тадқиқот хулосасига кўра, таҳлил қилинган стереотип тил бирликларининг вужудга келишига, энг аввал, Хитой мамлакатидаги "бир оилага бир фарзанд" деб номланган туғилишни чегаралаш сиёсати натижасида оила шакли ва оилавий муносабатларнинг ўзгариши сабаб бўлганлиги аниқланди.*

***Таянч сўз ва иборалар:*** *стереотип, "оила" концепти, лингвистик стереотиплар, стереотип тил бирликлари, хитой лингвомаданияти.*

***Аннотация.*** *Данное исследование посвящено изучению языковых стереотипов, которые являются объектом лингвокультурологии, когнитивной лингвистики. Работа представляет собой дискурсивный анализ различных современных стереотипных языковых единиц в рамках концепта «семья» в китайской лингвокультуре. В качестве источника исследования использовался HSK5 (тест на знание китайского языка). Анализ дискурса – наш основной метод исследования.*

*Стереотипы – это социальные явления, возникающие в результате стигматизации того или иного народа, нации, общности или группы по их известным характеристикам. Естественно, что это социальное явление находит отражение и в языке, и соответственно можно выделить стереотипные языковые единицы. Лингвисты всего мира установили, что к таким языковым единицам относятся идиомы, паремы, языковые метафоры, стилистические фигуры и так далее. В данном исследовании можно наблюдать, что языковые метафоры, связанные с концептом «семья», в основном выражают стереотипные представления ханьской нации. В исследовании стереотипные языковые единицы, относящиеся к понятию «семья», рассматривались в контексте следующей классификации социальных явлений и отношений: (1) брак; (2) отношения между мужем и женой; (3) отношения между родителем и ребенком. В ходе исследования был отобран ряд языковых единиц в виде словосочетаний, лексем, создающих стереотипы, и проведен их дискурсивный анализ с целью показать изучающему китайский язык и культуру, в основном, современный образ «семьи». в китайском народе. При анализе также использовался метод сравнительного изучения китайской и узбекской лингвокультур. В результате исследования установлено, что появление анализируемых стереотипных языковых единиц в первую*

*очередь связано с изменением формы семьи и семейных отношений в результате проводимой в Китае так называемой политики ограничения рождаемости «один ребенок на семью».*

***Опорные слова и выражения:*** *стереотип, концепт «семья», языковые стереотипы, стереотипные языковые единицы, китайская лингвокультура.*

***Abstract.*** *This research is devoted to the study of linguistic stereotypes, which are the object of linguocultural studies, cognitive linguistics. The work is a discourse analysis of various modern stereotypical language units within the concept of "family" in Chinese linguoculture. HSK5 (汉语水平考试 – Chinese Language Proficiency Test) materials were used as a research source. Discourse analysis is our main research method.*

*Stereotypes are social phenomena that occur as a result of stigmatizing a particular people, nation, community, or group according to their well-known characteristics. It is natural that this social phenomenon is also reflected in language, and accordingly stereotypical language units can be distinguished. Linguists around the world have found that these language units include idioms, paremias, language metaphors, stylistic figures, and more. In our study, it is possible to observe that language metaphors related to the concept of "family" mainly express stereotypical views of the Han nation. In the study, stereotypical language units related to the concept of "family" were considered in the following classification of social phenomena and relationships: (1) marriage; (2) the relationship between husband and wife; (3) the relationship between parents and child. In the study, several language units in the form of phrases, lexemes, which create stereotypes, were selected and their discourse analysis was performed in order to show the learner of Chinese language and culture, mainly the modern image of the "family" in the Chinese people. The method of comparative study of Chinese and Uzbek linguoculture was also widely used in the analysis. The study found that the emergence of the analyzed stereotypical language units was primarily due to changes in family form and family relationships as a result of China's so-called "one child per family" birth control policy.*

***Keywords and expressions:*** *stereotype, "family" concept, linguistic stereotypes, stereotypical language units, Chinese linguoculture.*

**Кириш.** XX асрнинг 2-ярмидан бошлаб социолингвистика, ижтимоий психология, маданиятлараро мулоқот сингари фанларнинг тадқиқот объекти бўлмиш *стереотип* тушунчаси ҳозирга қадар кўплаб таҳлил ва мунозараларга сабаб бўлиб келмоқда. Унга берилган таърифларнинг хилма-хиллиги, таснифлашдаги номутаносибликлар ушбу терминнинг моҳиятан мураккаб эканлигини исботлайди.

Ўзбек тилининг изоҳли луғатида берилишича, *стереотип* (стерео + *юн.* typos – из, тамға; аломат) сўзининг асл маъноси "китоб, газета, журнал ва шу кабиларни кўп нусхада нашр этиш учун терилган матннинг металл, резина ёки пластмассадан қилинган яхлит қолипга кўчирилган нусхаси; босма қолип"дир. Кўчма маънода эса "бир хил, бир қолипдаги" изоҳи келтирилган (ЎТИЛ, б. 571).

Нелюбиннинг луғатига мурожаат қиладиган бўлсак, "Стереотип бу мустаҳкам ўрнатилган, бирор нарсанинг доимий намунаси, стандарти" ҳисобланади. (Нелюбин, 2009, с. 212) Ушбу таърифга кўра, мазкур атаманинг тадқиқот соҳасини англаш анчайин мушкул.

С.Серранинг таъкидлашича, стереотиплар баъзи ижтимоий гуруҳлар ҳақидаги умумий билимларни, жумладан, гуруҳнинг хусусиятлари, белгилари борасидаги эътиқод ва назарияларни ифодалайди. С.Серра стреотипларнинг бир тури бўлмиш тил стереотипларининг прагматикасини ҳазиллар доирасида ўрганган. Унинг ишларида асосий урғу этник, ирқий масалаларга доир тил стереотипларига берилган (Sierra, 2018).

Стереотипларни тил билан боғлаб тадқиқ қилган В.Де Клерк ва Б.Бошлар қудрат, стереотиплар ва тил ўртасида боғлиқлик мавжудлигини кўрсатадилар. Уларнинг фикрича, ҳар қандай жамоада пайдо бўладиган тил фарқлари одатда ижтимоий мақом, бирдамлик, социализация ва идентификация ҳамда моделлаштириш кучлари каби омиллар билан боғлиқ бўлиши мумкин – буларнинг барчаси жамият ичида стереотипли эътиқодлар воситасида таъсир қилади (De Klerk & Bosch, 1995, p. 20). Демак, тил стереотипларини кишининг

жамиятдаги ўрни, мавқеси билан боғлиқ ҳолда тил ва нутқда юзага келадиган ижтимоий қолипланган шакллар деб ҳисоблаш мумкин.

А.Маас ва Л.Аркурилар тилнинг биринчи ва энг аниқ функцияси – бу маданий стереотипларни инсондан инсонга, авлоддан-авлодга ўхшаш етказишдир, деб кўрсатадилар. Маданий жиҳатдан умумий эътиқодлар маълум бир тилнинг луғатига киритилади. Муайян маданиятда маълум бир даврда улғаяётган бола ана шу стереотипик эътиқодларни акс эттирувчи лексикани ўзлаштиради (Maas & Arcuri, 1996, p. 194). Натижада инсон болалагидан стереотипик эътиқодлар билан эмланиб муайян бир гуруҳларга нисбатан қарашлари хоҳ у тўғри, хоҳ нотўғри бўлсин, маълум бир қолипга келади ва луғат таркибида ўз аксини топади.

**Мақсад ва вазифа:** Мазкур тадқиқот ишимизнинг мақсади замонавий хитой лингво-маданиятида "оила" концепти билан боғлиқ тил стереотипларини аниқлаш воситасида хитой жамиятидаги "оила"нинг замонавий қиёфасини кўрсатишдан иборат. Тадқиқотнинг вазифаси:

- HSK5 материалларидан "оила" концепти билан боғлиқ тил стереотипларини ажратиб олиш;
- уларни таснифлаган ҳолда гуруҳларга бирлаштириш;
- аниқланган тил стереотипларининг интернет маълумотлари воситасида стереотиплик даражасини белгилаш;
- хитой лингвомаданиятида "оила" концепти билан боғлиқ тил стереотипларининг салбий ва ижобий бўёқдорлигини аниқлашдан иборат.

**Усуллар:** Стереотипликни юзага келтирувчи фразема, лексема шаклидаги бир қатор тил бирликлари танлаб олинди ва уларнинг дискурс таҳлили амалга оширилди. Шунингдек, таҳлиллар жараёнида хитой ва ўзбек лингвомаданиятини чоғиштирма тадқиқ этиш методидан ҳам фойдаланилди.

**Тадқиқот манбаси:** Хитой тилидаги тил стереотипларини аниқлаш учун HSK5 материалларини тадқиқот манбаси сифатида олдик. Шунингдек, HSK5 материаллари матнлари ичидан олинган тил бирликларининг интернет маълумотларидаги стереотиплик даражасини кўриб чиқдик.

**Тадқиқот объекти:** Стереотипларнинг энг кўп учрайдиган соҳаси тилнинг антропоцентрик услублари, яъни сўзлашув ва бадиий услуб ҳисобланишини таъкидлайди Е.Бартминьский. (Бартминьский, 2005, с. 160) Кузатувларга кўра, тил стереотиплари асосан, латифа, мутойиба, ҳазил гапларда кўп қўлланилади. Бунинг сабаби ҳазил воситасида бир оз салбий бўёққа эга бўлган тил стереотиплари таъсир кучининг юмшатиб кўрсатилиши деб ҳисоблаймиз. Яъни "коса тагида нимкоса" деганларидек, ҳазилнинг тагида ҳам чин маъно ётади.

Н.Ф.Алефиренко ва Ш.К.Жаркынбаеваларнинг ишларида тил стереотиплари нафақат мулоҳазаларни, балки бир нечта сўзлардан ташкил топган тўплам иборалар, идиомалар, паремиялар, таққослашлар, клишелар ва бошқаларни ҳам ўз ичига олади. (Алефиренко и Жаркынбаева, 2014, с. 18) Шу муносабат билан мақоламизда таҳлил учун тил бирликларини танлашда сўз, ибора, идиома ва ҳ.к.ларга мурожаат қилдик.

Биз танлаган ва тил стереотипи деб ҳисоблаган аксарият тил бирликлари ҳақиқатда ҳам замонавий хитой жамиятида кенг қўлланилиши, "оила" концепти доирасида стереотиплашганлигининг гувоҳи бўлдик.

**Натижалар ва мулоҳаза:** Тадқиқотимизда "оила" концепти билан боғлиқ стереотип тил бирликлари қуйидаги ижтимоий ҳодиса ва муносабатлар таснифи асосида кўриб чиқилди:

(1) никоҳ;

(2) эр ва хотин ўртасидаги муносабат;

(3) ота-она ва фарзанд ўртасидаги муносабат.

***Никоҳ тушунчаси билан боғлиқ хитойча тил стереотиплари***

婚姻就像鞋 *hūnyīn jiù xiàng xié* стереотиплашган метафорик иборасини турлича талқинларда давом эттирилганлигини кузатиш мумкин. Айнан биз мурожжат қилган HSK5 материалидаги матнда "婚姻就像鞋，鞋子合适不合适，别人看不出来，只有自己的脚最清楚。" *Hūnyīn jiù xiàng xié, xiézi héshì bù héshì, biérén kàn bù chūlái, zhǐyǒu zìjǐ de jiǎo zuì qīngchǔ* "Турмуш бу оёқ кийим сингаридир. Унинг мослиги ёки мос эмаслиги бошқаларга билинмайди, балки буни фақат оёқ аниқ билади" тарзида берилади. Юқорида айтилганидек, бу ўхшатиш калит ибора бўлиб, турмуш борасидаги қарашларда хитой жамияти аъзолари буни турлича фикрлар ва талқинлар билан давом эттиради. Яъни бу ўринда турмуш борасидаги дунёқарашда стереотипик иборанинг мавжудлигини кузатиш мумкин. Ўзбек халқи лингвомаданиятида бундай ибора ҳам, талқин ҳам мавжуд эмас. Чунки ўзбек маданиятида *оёқ ости бўлмоқ, оёқ ости қилмоқ, оёғига ташламоқ, оёғи тортмади* каби иборалар оёқ билан боғлиқ бўлган тушунчаларнинг қадрсизлигини англатади. Билъакс, оила, турмуш бу ўзбек маданиятида энг қадрланадиган тушунчалардир. Ўзбек тилидаги ўхшатиш усуллари ҳам қадриятлардан келиб чиқади.

Шу ўринда кўрсатиш лозимки, 婚姻就像鞋 *hūnyīn jiù xiàng xié* метафорасига нисбатан салбий муносабатни хитойликлар орасида ҳам учратиш мумкин (https://baijiahao.baidu.com/ s?id=1628851536472815738&wfr=spider&for=pc).

***Эр ва хотин ўртасидаги муносабатлар доирасидаги хитойча тил стереотиплари***

Хитой жамиятида ҳодиса сифатида ва хитой тилида лексема шаклида ўз аксини топган эр ва хотин ўртасидаги муносабатни ифодаловчи стереотиплик хусусиятига эга сўзлардан бири бу 妻管严 *qī guǎn yán* сўзидир. Бу маъновий калька усулида сўзма-сўз "хотиннинг (эрни) қаттиқўллик билан назорат қилиши" деб таржима қилинади. Бу илк бора айнан шу маънода Ма Лининг юмористик диалогида учрайди. 气管炎 *qìguǎn yán*, яъни "бронхлар яллиғланиши" касалликни ифодаловчи сўзига фонетик талаффузи яқинлиги сабабли ушбу жанрдаги диалог таркибига киритилади. Ушбу ҳазиломуз иборанинг тагида бир оз бўлса ҳам ҳақиқат ётади. Ҳозирги жамиятда хотинининг гапларига сўзсиз қулоқ тутадиган, унинг тергашларига дош берадиган эркаклар нисбатан кўпайганлиги сабабли 妻管严*qī guǎn yán* сўзи кенг оммалашади ва маълум гуруҳлар учун стереотиплашади.

Эр ва хотин муносабатларида стереотипик тил бирликларидан яна 患难与共夫妻, 相敬如宾夫妻 *huànnàn yǔgòng fūqī, xiāngjìng rúbīn fūqī* кабиларни ҳам кўрсатиш мумкин. Эр ва хотин ўртасидаги муносабатларга кўра, "яхши ёмон кунларда доим бирга бўлувчи", "бир бирини меҳмондек эъзозловчи" эр-хотин турлари фарқланади. Хитой жамиятида ушбу эр-хотинлик муносабатларига нисбатан айрим салбий қарашлар мавжуд бўлиб, бундай муносабатлар муҳаббатсиз турмуш ҳисобланиши, бу тарзда ҳаёт кечириш эса мажбурийлик, ачиниш, иккиюзламачилик тушунчалари билан боғланади.

***Ота-она ва фарзанд ўртасидаги муносабатлар доирасидаги хитойча тил стереотиплари***

Интернет тармоқларида "父母"放手"" *Fùmǔ "fàngshǒu"* стереотипик ҳодисасига бағишланган жуда кўп мақолаларни учратиш мумкин. Масалан, "做父母的最高境界，是放手！" *Zuò fùmǔ de zuìgāo jìngjiè, shì fàngshǒu!*, "父母选择放手，也是一种爱" *Fùmǔ xuǎnzé fàngshǒu, yěshì yī zhǒng ài*， "父母学会"放手"" *Fùmǔ xuéhuì "fàngshǒu"* сингари сарлавҳали мақолаларда ота-оналарнинг ўз фарзандларини таълим олиш борасида ўз ҳолига қўйиш ҳақида турли муаллифларнинг қарашлари, таклиф ва тавсиялар ўз аксини топган.

Аслида мазкур тушунча замонавий хитой жамиятида 望子成龙 *wàng zǐ chéng lóng* стереотипик ҳолатининг юқори чўққига чиққанлиги сабабли юзага келади. Ушбу стереотип

ибораси ҳам HSK5 материали (шанг 13 саҳифаси 19) топшириғидан олинган бўлиб, мазкур чэнгюй одатда иккинчи жуфтлиги 望女成凤 *wàng nǚ chéng fèng* билан бирга келиб, "ота-оналар ўғилни "аждаҳо (буюк)", қизни "қақнус" бўлиб етишишига умид қиладилар" деб таржима қилиш мумкин. Дарҳақиқат, ХХРда 1979-2015 йилларда амалга оширилган "Битта оилага битта фарзанд" демографик сиёсати оқибати ўлароқ, хитой оилаларида ота-оналарнинг бутун эътибори, моддий капитали, умиди ёлғизгина фарзандга қаратилган эди. Ана шу фарзанднинг жамиятдаги рақобатбардошлик қобилиятини ошириш мақсадида ўғил ёки қизни жуда кичиклигидан турли спорт тўгараклари, ўқув курсларига жалб қилиш ижтимоий удумга киради. Болаларнинг ўқув юкламаси ниҳоятда ошиб кетиши натижасида уларнинг эркин фикрлаши ва мустақил ҳаракат қилиши чегараланиб қолади. Шу маънода 望子成龙 *wàng zǐ chéng lóng* ибораси хитой жамиятидаги ота-оналарга нисбатан стереотип сифатида қўлланилиб, бунга қайсидир маънода салбий қарашлар ҳам мавжуд. Юқорида-гилардан келиб чиққан ҳолда, фарзандига катта умид боғлаган ота-оналар таълим-тарбия борасида ўз фарзандларини "қўйиб юборишлари" маъносида 放手 сўзи стереотиплашади.

Оиладаги муносабатлар масаласида замонавий стереотиплашган шаклларга келсак, HSK55 материалларида қизиқ бир маълумотга дуч келдик. "246"变成了"421" *246"Biàn chéngle"421* – "246 шакли" "421 шаклига" ўзгарди. Бу ҳам янги пайдо бўлган иборалардан ҳисобланади. Хитойда қадимдан анъанавий тарзда оилавий йиғин ва тадбирларда ота-она (2 та кекса), ўғил, келин, қиз, куёв (4 та катта) ҳамда ўғил томондан 3 та, қиз томондан учта невара (6 та бола) биргаликда жамланар эди. Ҳозирги хитой жамиятида эса хитой жамиятида эр томоннинг ота-онаси, хотин томоннинг ота-онаси (4 та кекса), эр ва хотин (2 та adult), битта невара (1 бола) шаклидаги йиғилишлар одат бўлган. Бу ҳолат ҳам "бир оилага бир фарзанд" сиёсатининг оқибати деб ўйлаймиз. Мазкур қисқартма шаклидаги ифода ҳам айни дамда стереотиплик хусусиятига эга. Ўзбек миллатида кўпфарзандлилик оиладаги барака ва фаровонлик рамзи бўлиб, анъанага кўра ҳозирги ўзбек оилаларида ўртача учта фарзанд бўлиши меъёр ҳисобланади. Рамзий маънода ана шу учта фарзандан дунёга келган ўғил, қиз ва невaралар ҳисобига ўзбек оилавий тадбирлари катта доирада нишонланади.

Шуни таъкидлаш жоизки, ажралиш масалаларига доир матерллар HSK5 материалларида учради, лекин стереотипик шаклдаги сўз ва ибораларни топмадик. Интернет маълумотларига келсак, биргина "ажрашиш" сўзини излашга берилганида, энг аввало ва асосан ажрашишга аризалар формаси ҳақида маълумотлар келиб чиқди. Ўзбекча маълумотларни излаганда эса интернет базасида асосан ажрашиш тартиби, ажрашишга олиб келадиган омиллар каби масалаларга доир маълумотлар кўринди.

Хулоса ўрнида шуни айтиш мумкинки, лингвистик стереотиплар тилда акс этувчи маълум гуруҳ учун хос бўлган тамғадир. Улар битта сўз ёки бир нечта сўзларнинг бирикишидан ҳосил бўлган турли турғун шаклларга эга.

"Оила" концептида стереотипик тил бирликларини уч қисмга ажратиб ўрганиш мумкин: никоҳ; эр ва хотин ўртасидаги муносабат; ота-она ва фарзанд ўртасидаги муносабат.

Ушбу кичик тадқиқотга кўра, HSK5 материалларида стереотипик шакллар кўпроқ ота-она ва фарзандлар ўртасидаги муносабатларда топилди.

Аниқланган хитойча тил стереотипларининг аксарияти нейтрал бўёқдорликка эга. Бу эса ўз навбатида стереотипларнинг фақатгина салбий маънода қўлланилиши ва тушунилиши каби қарашларни инкор этади.